# KANGURA

100 FRW

KA02 1155



UBWISANZURE BW'ITANGAZAMAKURU NI KIMWE MU BIPIMO BIGARAGAZA KO MU GIHUGU HARI DEMOKARASI NYAYO.

## GUSHYIGIKIRA PEREZIDA HABYARIMANA NI UKUMUBWIZA UKURI NO KURUSHAHO KWIYUMVISHA KO UBUTEGETSI ARI UBW'ABATURAGE, BUTANGWA N'ABATURAGE, BUKORERA ABATURAGE.

MU RWEGO RW'UBUTEGETSI BW'ABATURAGE BUSHINGIYE KU MASHYAKA MENSHI TURASHAKA ISHYAKA RYO KUZAMURA RUBANDA NYAMWINSHI.

**BATURAGE MURAMENYE ! MWITONDERE LUNARI Y'IKI GIHE : FPR na UPR ZIYISE INKOTANYI.**



**Gusoma KANGURA ni ugushyigikira Demokarasi, gusoma KANGURA ni ukumenya ibizaba mu gihe kizaza. Kubika buri nimero ya KANGURA ntako bisa, kuko ari nka Banki y'Amateka.**

## ESE IZI NIMERO WARAZIBONYE ?



















## IZO UTARABONA BARIZA KURI

### GISENYI INFO. B.P. 1312 KIGALI B.P. 19 GISENYI.

*Editeur - GISENYI-INFO*
*Le coutenu des articles engage l'auteur et l'éditeur*

*Sur les presses de la Régie de l'Imprimerie Scolaire*

# EDITORIAL

KA02 1157

## GUSHYIGIKIRA PEREZIDA HABYARIMANA NI UKUMUBWIZA UKURI NO KURUSHAHO KWIYUMVISHA KO UBUTEGETSI ARI UBW'ABATURAGE, BUTANGWA N'ABATURAGE, BUKORERA ABATURAGE.



Umuyobozi wa KANGURA.

*Abahanga mu bya demokarasi nka SPINOZA na ROUSSEAU bemeza ko nta demokarasi idashingiye ku bwisanzure bw'abaturage mu kwigenera uburyo bagomba gutegekwa no kuyobora igihugu cyabo* **(Etudes sur la théorie démocratique)**. *J. DABIN we yemeza ko ubutegetsi buhagararira abaturage, bukaba nta burenganzira bwabwo bwite bugira uretse ubwo buhabwa n'ababatumye ngo bubakorere ibyo batashobora gukorera mu kivunge (Doctrine générale de l'Etat: éléments de philosophie politique). Icyo gitekerezo ni nacyo cyemezwa na LECLERC C. mu gitabo yanditse cyitwa* **«Institutions politiques et droit constitutionnel»**. *J. DABIN yanasobanuye ku buryo buboneye ko umutegetsi utegekesha igitugu ari ufata ibyemezo bidashingiye ku gushaka kw'abo ayobora agakoresha igikabwe n'iterabwoba kugira ngo bikurikizwe.*

*Umuntu wese rero wahera ku bushishozi bw'izo ntiti yakwemeza ko demokarasi idashobora kubaho kandi ko ntawakwitwaza demokarasi abuza abaturage gufata ibyemezo cyangwa kugaragaza ibyifuzo byabo ku bibazo bibareba. Ibyo bikorwa mu matora uyatsindiwemo akamenya ko ibye bidashakwa na rubanda.*

*Ubuza rero abaturage kwifatira ibyemezo, cyangwa kugaragaza ibyifuzo byabo, aho yaba ava hose, uwo yaba ari we wese ni dictateur (utegekesha igitugu).*

*Mu Rwanda, Perezida HABYARIMANA ntahwema kwibutsa abafasha be ko bagomba kwegera abaturage, bakumva ibitekerezo n'ibyifuzo byabo ndetse n'ibyo baba banenga mu migendekere y'imirimo iyi n'iyi* **(Transparence, Concertation)**.

*Perezida HABYARIMANA ahora afata iya mbere atanga urugero. Haba mu ngendo akorera muri za Perefegitura, Komini haba mu mibonano n'abaturage, mu manama rusange, n'abikorera ku giti cyabo, abakozi ba Leta, ba Burugumesitiri ba Perefe, ba Minisitiri ndetse no mu mahanga. Yewe no ku rugamba yagiyeyo rugikubita!* **(Solidarité)**.

*Nyamara bamwe mu bafasha be bitereye agati mu ryinyo bakorera mu bwiru bakoresha igitugu n'iterabwoba bifashishije imyanya bahawe.*

*Ese nawe abaturage bazatungira agatoki ubutegetsi bati ibi n'ibi bigenda nabi turifuza ko bigenda gutya na gutya cyangwa bati turifuza ko abategetsi babishinzwe badusobanurira. Noneho umutegetsi runaka niyumva ari we bavuze arushe intare kurakara akwize hose ndetse atinyuke kuvugira kuri Radiyo ngo ibyo ni impuha zo gutera umwuka mubi no gutanya abaturage! Nyamara bifitiwe ibimenyetso!*

*Maze bigambe mu manama yose ngo uwabyanditse ni ukumufunga n'uyobora aho byacapiwe ngo ni ukumusezerera! Kandi ngo ni ukubuza amacapiro cyane cyane aya Leta kwandika ibintu ngo bisebya abategetsi. Nyamara se Icapiro rimwe rya Leta (INR) ntiryabuze akazi nyamara abo bategetsi birukankana akazi mu macapiro y'Inkotanyi.*
*Yewe ukuri guca mu ziko ntigushye kandi ngo iyo bavuze ibigoramye umuhoro urarakara!*

*Ese abo bategetsi bazi ko bashyirwaho n'abaturage? None se! abaturage twitoreye Perezida HABYARIMANA. Abo ashyize mu myanya iyi n'iyi baba bashyizweho n'abaturage no kugira ngo bakorere abaturage bashingiye ku byifuzo no ku bitekerezo byabo.*

*Kwanga gusobanurira abaturage mu byo Umutegetsi uyu n'uyu ashinzwe gukorera abaturage, kutumva ibitekerezo n'ibyifuzo byabo, gukoresha iterabwoba no gutegekesha igitugu ni ukudashyigikira Perezida HABYARIMANA.*

*Abategekesha igitugu n'iterabwoba ni bya birura n'ibirumirahabiri byiyirwa bishinga ibikwasi Umukuru w'Igihugu byarangiza bikamubeshya ngo* **« Perezida HABYARIMANA TURI KUMWE TURAGUSHYIGIKIYE »**.

*Perezida HABYARIMANA ni Umugabo ukunda ukuri. Uzi gushishoza kandi ntahubuka. Ahora ashyigikiye ko ntawe ugomba kuniganwa ijambo. Abafasha be bakwiye gutera mu ntambwe ye, bamwe bakiyumvisha kurushaho kumushyigikira ari ukumubwiza ukuri kandi ko ubutegetsi ari ubw'abaturage, butangwa n'abaturage, bukorera abaturage.*

*Bamwe mu bafasha be nibarusheho kwegera abaturage, bumve ibitekerezo n'ibyifuzo byabo bareke kwitwaza imyanya bahawe n'abaturage bakoresha iterabwoba, bategekesha igitugu, bakomeza no gukorera mu bwiru budindiza amajyambere.*

*Iyo niyo nzira izashimangira Demokarasi, ubutegetsi bw'abaturage, butangwa n'abaturage, bukorera abaturage.*

*Gushyigikira Perezida HABYARIMANA rero ni ukumubwiza ukuri no kurushaho kwiyumvisha ko ubutegetsi ari ubw'abaturage butangwa n'abaturage, bukorera abaturage.*

*Twebwe rero tuzakomeza kumubwiza ukuri dutange ibyifuzo n'ibitekerezo by'abaturage kugira ngo tudasubira inyuma mbere ya 1959 n'ibyo twagejejweho na Revolisiyo ya 1959 na Revolisiyo mvugururamuco ya 1973 bikaba bitadupfira ubusa.*

*LA REDATION*

# MU RWEGO RW'UBUTEGETSI BW'ABATURAGE BUSHINGIYE KU MASHYAKA MENSHI TURASHAKA ISHYAKA RYAZAMURA RUBANDA NYAMWINSHI.



Dukurikije ko Demokarasi ari ubutegetsi bw'abaturage, butangwa n'abaturage bukorera abaturage, turasanga ari ngombwa ko u Rwanda rugendera ku butegetsi bw'abaturage bushingiye ku mashyaka menshi.

Kuvuga ko habaho amashyaka menshi, ni ukuvuga ko hashyirwaho uburyo bwinshi abaturage bashobora gutangiramo ibyifuzo n'ibitekerezo byabo, kandi bakishyiriraho ubutegetsi bashatse. Bityo bakaba bafite uburyo bunyuranye bashobora kwisanzuriramo bajya impaka ku bibazo by'igihugu cyabo no kubibonera umuti nyawo.

**Ese ubwo buryo azaba ari bubiri, butatu se, bune se ...?**

Ibyo ari byo byose, u Rwanda ni igihugu kimwe kandi amategeko akigenga ni amwe kuri bose. Abanyarwanda benshi babana kivandimwe, ibyo bikoroshywa n'uko bavuga n'ururimi rumwe: ikinyarwanda. Abanyarwanda benshi (95%). bahujwe n'umurimo umwe: imirimo y'amaboko. Ku buryo rero bakwiye gukomeza gushyira hamwe kubana kivandimwe, no kubera ko batahiriza umugozi umwe: Amajyambere y'Igihugu cyabo.

Niyo mpamvu twasanze ko ishyaka ryakwitabirira kubumbira hamwe rubanda nyamwinshi, rigamije kuruzamura, kugira ngo rugere ku majyambere ariryo rikwiye gushyigikirwa. Iryo shyaka rikaba ryakwitabirira kubumbabumba **ubumwe** bw'abanyarwanda (abahutu, abatutsi n'abatwa), **amahoro** yabo, **ubutabera** n'**ubwigenge** bwabo, yuko tubona ari byo nkingi nyakuri yo guteza igihugu imbere.

**Ese iryo shyaka ryaba ari irihe? Ryakwitwa ngo iki?**

N'ubwo amashyaka yose atarigaragaza, kubera impamvu z'Itegeko Nshinga ritarahinduka, ku bwacu tubona ari M.R.N.D. ivuguruye.

**Muti ese kuki?**

**Icya mbere:**

Abenshi tuzi amavu n'amavuko ya M.R.N.D. n'ibyo yagejeje ku banyarwanda.

Ibya ngombwa twakwibutsa ni ibi:

- kugarura ubumwe mu banyarwanda bari bamaze iminsi baryana no kugerageza kurandura **ibisigisigi** bya gihake;
- gushimangira amahoro **kugira** ngo imirimo ishobore kwitabirirwa;
- ibikorwa remezo mu nzego nyinshi:
  - imihanda
  - amazi n'amashanyarazi
  - amashuri
  - kwegereza abaturage ubutegetsi
- ubuhahirane n'ubutwererane n'amahanga;
- gucengeza mu banyarwanda ko bazazamurwa n'amaboko yabo;
- kuzamura imibereho y'abaturage bo mu byaro bifashishije imishinga itsura amajyambere.

Uretse rero ibizazane by'ibihe bibi byateye inzara mu turere tumwe na tumwe, n'imicungire mibi y'imishinga imwe n'imwe, intambwe yari imaze kugerwaho «Inkotanyi» zitaratera yari ishimishije. Niyo mpamvu rero n'ubwo ibikorwaremezo bimwe na bimwe byasenywe n'«Inkotanyi», inyenzinyangarwanda zanatonetse inkovu zo mu mibanire y'abanyarwanda, cyane cyane abahutu n'abatutsi, twari dukwiye gukomeza kunga ubumwe no kuvura ibye bikomere kugira ngo turusheho kwitabirira ibikorwa by'amajyambere y'igihugu cyacu «l'Union fait la force»!!

**Icya kabiri:**

ingirwa mashyaka zimaze kwigaragaza, arizo LUNARI y'iki gihe: FPR na UPR ziyise «INKOTANYI» zagaragaje ko zidashyigikiye Demokarasi.

Inyinshi zagiye zihunga Demokarasi, izindi zatorotse u Rwanda zimaze kwigwizaho umutungo ndetse zinasahuye. Zumvise ko Perezida Habyarimana ashaka kugeza u Rwanda ku butegetsi bw'abaturage bushingiye ku mashyaka menshi, ziti: «turacikanywe, tugomba gutera u Rwanda bidatinze tugafata ubutegetsi ku ngufu za karachinkov, kubera ko tugiye mu by'amatora twatsindwa». Nibwo rero Inkotanyi ziteye, ziza zitsemba abaturage, zisenya ibikorwa by'amajyambere twari tumaze kwigereraho, zikoresheje intwaro n'ibitambambuga mu ntambara. Ubwo se uwashyigikira inkotanyi ni nde? Keretse uwanga amahoro, amajyambere na Demokarasi, ashaka ubutegetsi bwa gihake, bukoresha igitugu, iterabwoba kandi bukorera mu bwiru.

Ubutegetsi bwa gihake twabusezereye muri Revolisiyo ya 1959 no muri Kamarampaka yo muri 1961. Bwagiye nk'ifuni iheze. Niyo mpamvu rero twahamya ko M.R.N.D. ivuguruye izahangana n'andi mashyaka azavuka ikegukana umwanya wo kuyobora igihugu n'imyanya myinshi mu nteko Ishinga Amategeko. Gusa twakwibumbira hamwe, twanavura inkovu z'ibikomere twatewe n'inyenzi, inkotanyi nyangarwanda, ibirura n'ibirumira habiri bikwiye gusezererwa mu ishyaka ryacu kuko ntawakwihanganira kubangikana n'inkotanyi, kubera ko mu gihe twariho duharanira ubumwe n'amahoro, dutera intambwe mu majyambere, inkotanyi n'ibyitso byazo byo byaguraga imbunda mu mafaranga y'urwatubyaye, bicura n'umugambi wo kudutsemba.

Akaba ariyo mpamvu tubona KANGURA yarasohoye inyandiko zitwa «Plan de colonisation tutsi» na «Appel à la conscience des Bahutu», zitari zigamije gutanya abahutu n'abatutsi nk'uko bamwe mu nkotanyi n'ibyitso byazo byazitwaje. Ahubwo zari zigamije kwerekana akari ku mutima wa bamwe no kugira ngo buri wese yisuzume, yivugurure ashobore kubana n'undi kivandimwe nta buryarya, basenyere koko hamwe, umugozi umwe wo kuzamura urwababyaye, aho kugira ngo bategane imitego.

MRND ivuguruye, yagendera ku mahame y'ubumwe, amahoro, ubutabera, ubwigenge n'amajyambere. Bityo ikaba yashobora kubumba rubanda nyamwinshi mw'Ishyaka rivuguruye kandi rishimangira ubwisanzure bw'abaturage mu nzira y'amajyambere.

*Umusomyi wa KANGURA.*

« Ubutegetsi ni Demokarasi. Demokarasi izirana n'urugomo »

Perezida Gregori KAYIBANDA, IMVAHO, Nº SPECIAL, Nº II-96, Avril 1964



REPUBULIKA Y'U RWANDA

# IMVAHO

Aprili 1964

Nº II - 96

Imvaho yandikwa kabili mu kwezi, yandikwa n'ibiro by'Amatangazo ya Leta, B.P. 83 Kigali

Twishyire twizane, dufatanyiliza amajyambere.

## NUMERO SPECIAL

# Ijambo rya Nyakubahwa Prezida wa Repubulika

## Ubutegetsi ni Demokarasi

Bana b'abatutsi,

Mumaze kubona aho u Rwanda runyuze guhera cyane cyane muli 1956, rucive ku kiliba cya Mutara, ruvuye mu mwobo Ndahindurwa yaruroshyemo.

Muzi mutirengagije ibyago u Rwanda rwagize cyane cyane muli novembri 59 no mu ntangiliro z'uwa 1960 : alibwo Demokrasi yarwanaga n'ubuhake, alibwo Gashaka-buhake Ndahindurwa n'abagaragu be barurohaga mu gisimu kibi. Bika-byara impunzi, inyenzi n'intimba n'abapfakazi.

Mwabonye uko twakuye u Rwanda mu gisimu Gashaka-buhake Ndahindurwa yarutayemo yihungira, tukoruha Demokrasi, n'ubwigenge n'amahoro.

Murareba ibyo Leta ya Repubulika imaze gukora nyuma y'ubuhake, ndetse na nyuma y'Indepandansi : biragaragara, ni byiza Oukulikiranye kubyuzuza.

Mwabonye impagarara tuvuyemo zitewe n'ubukubaganyi n'ubugome bw'impunzi z'inyenzi · abaturage barabibonye barabyanze [illegible] Bufutu gome bw'akerende buli muli kamere e bw'aki y'ubuhake · Gashaka-buhake n'abagaragu be bahunganye nawe, ntibarareka gucukura igisimu cyabo cyo muli novembri 59. Barabigaragaje ejo bundi.

Babonye na none tubibalinze bacura ubundi bugome : baradusebya baratubeshyera mu magazeti ngo twamazeho abatutsi mu Rwanda. Cyo nimumbwire mu kuli : [illegible] [illegible] ubugome bwo gutsemba abatutsi [illegible] [illegible] ku [illegible] by'inyenzi " Ubwonyu bamwe [illegible]

muti : « Iyaba ali abatutsi batsinze nta muhutu uba akiliho keretse uwemeye ingoyi cumi z'ubuhake » ?

Icyo dushaka twakibabwiye muli diskuru yacu yo kuwa mbere yuli 1963 : Nimuhumukire Demokrasi, mukulikire umuco mushya w'u Rwanda, icyo dushaka n'ubuvandimwe ku baturage bose. Uko muzabidushobokeramo tuzabatsindisha impuhwe n'umuco mwiza. Nimunanire umuco mwiza muli Demokrasi, ntimuzagire uwo muveba.

Muzi aliko ko Gashaka-buhake Ndahindurwa na Rukeba n'inyenzi zabo bakifuza ko mwemera nkabo : uwagizwe impunzi n'ibitero by'i Nyamata ubu mbese amerewe neza? Ubu amerewe neza kurusha uko yarameze mbere y'ibyo bitero by'inyenzi ? Cyo nimuzilikane mwitsubize mutishuka!

Bamaze guhimba undi mudeli wo kubaroho muli cyo gisimu. Dore uko uteye : Babonye inyenzi zabo zibuliyemo n'ibitero [illegible] ze icyo bifata, bahimba kuzajyo babohererezamo ubwandiko bwa rwihishwa : bababwiramo ngo : « bango intego bafite bazazigeraho ». Intego ya Gashaka-buhake n'inyenzi ze ni iyo kubateranya n'igihugu cyahisemo Demokrasi; ni iyo kubagumisha mu bututsi (muzi icyo bivuga mu kinyarwanda gikuru) : ni iyo kubagira abagome mu gihugu : kuko umuturage wizera Gashaka-buhake [illegible] aba agomera Repubulika. Ubwo ngwa mubuzonire abategetsi ba Repubulika. Naho ubundi nabwo bwazabagera aho ibitero by'inyenzi byageze bamwe.

Icyo duharanira n'ubuvandimwe nyabwo mu banyarwanda bose n'amajyambere ya demokrasi ku baturage bose ba Repubulika.

N'ab'impunzi nta gihe tutababwiye ko bashatse kugaruka bagaruka, bapfa gusa gufasha intwaro hasi no kureka amatiku n'urugomo n'ubuhake. Twabibabwiye tweruye mu matangazo menshi twavuze yerekeye iby'impunzi n'ubugome bw'inyenzi : Ejo bundi ho twanasiebanusi [illegible] mbere y'Afrika yigenga.

Sinilirwe mbasubiliremo ,— Bana b'abatutsi, ko ubuhake bwashize, k'ubwami bugenda bushiraho ku isi yose, ko demokrasi aliyo ntego y'Afrika yigenga n'iy'isi yose, ko gukoresha kurwana ali ubucucu no [illegible] nde uliya mudeli mushya wa Gacumbabuhake Ndahindurwa n'inyenzi ze : ubwandiko bwabo bwa rwihishwa burabageniisha mu rwobo demokrasi. Se uwaberulira ! Ubwandiko Gacumbabuhake Ndahindurwa n'inyenzi ze babasesezamo rwihishwa ni wa mudeli wo ku Rucuncu, ni ya genda turakize, ni babandi batwikaga babanje gushemba ibishangara, ni ya maso ya Kayijuka, ni ya nkota ya Nyiramukeba, ni cya gisimu cya novembri 59; twakibakuyemo, barashaka ko mugisubiramo.

— Iyo mvuga kibyeyi sinkikira amagambo : niwo muco w'umubyeyi w'igihugu muli demokrasi. Ndashaka ubuvandimwe bwa gahutu na gatwa na gatutsi n'abandi bose batuye u Rwanda.

Ubwo bwandiko babasesezamo rwihishwa, ba Gacumbabuhake Ndahindurwa n'inyenzi ze, bufatanye n'ibinyoma bakwiza hirya bizebuqwa nabi : Hali naho bagiye gukwiza impuha mu bakuru ba Kiliziya gatolika b'i Roma, ngo Leta y'u Rwanda yabambye Musenyeri Bigirumwami ku musaraba, ngo umuhutu wese ubonye umwanya akajya kumujomba igikwasi ! Ngo Leta ya Repubulika yishe Padri Gasore, ngo itsinde Padri Kagame kuli Altari ! Mwese ntimubona abo banyacyubahiro hirya no hino bidagadura mu milimo yabo ? Ndetse turabifuliza gukomeza gukora imilimo ya Kiliziya y'Imana. Ngubwo bwa burozi na cya gisimu cyo muli 59. Ngibyo ibili ku ruhande rw'inyuma ha bwa bwandiko babasesezamo rwihishwa.

Naho kubyerekeye ukwemera-dini kw'Abategetsi b'ingero zose dufatanyije kuyobora u Rwanda, Gacumbabuhake Yohani Baptista Ndahindurwa n'inyenzi ze barata igihe cyabo : ntitwemelwe no kuneza abazungu cyangwa gusengire naba. Tuzi icyo twemeye, n'aho cyitururi-ye ibyo gutwara isi. Ntabwo ukwemera kwacu twakugurana ibicumucumu byo gutera i Nyamata, cyangwa ngo tugusaka mu bazungu b'ingegera z'ababuramana nka ka Yuliyani [illegible] i Butare kongavuga impuha.

—Sinabura kwibutsa abana b'abatutsi babisemo amadini y'ubuprotestanti ko idini yanyu itagombe kuba igikoresho cya politiki ya metropole ze hirya amadini yanyu akomokamo; byongeye ubwanyu muzi uko Gabutu ahashwa mu by'ubutegetsi bwo hakuru bw'amadini yanyu.

—Ab'abaswahili muzi ko inama n'amateraniro yanyu ubutegetsi butigeze buyahuganye iyo atica amahoro ya rusange rw'abaturage. Muzi ko nanjye ubwanjye, hamwe n'abakozi ba Leta batali abayisilamu, nagiye nza kwizihiza iminsi mikuru isoza Ramadhan yanyu. Uwumvira amategeko ya Repubulika aba ali mu nzira nziza : ni umwana w'igihugu nk'abandi bose.

Mwese ali abagatolika, ali abaprotestanti, ali abayisilamu, ali n'abandi muzi ko Konstitutsiyo ya Repubulika ntawe iheza kubera idini yemeye.

Mwibishukirwamo rero ngo mwakire ubwandiko rwihishwa bwohcrereiwe kuboroha. Nimurebe u Rwanda aho rugeze, murebe Afrika yose aho igana, mwemere demokrasi, muyikunde, muyirwanire ishyaka, mukoreshe amahoro, mwibuke ko gukoresha kurwana ali ubucucu kandi byerekana ko nyirabyo nta kuli afite.

Twaciye ubucancuro mu butegetsi n'urugomo mu baturage : nguwo umurongo Gahutu na Gatwa na Gatutsi mugomba gukulikira mwese. Turashaka ubuvandimwe n'ubwishyire ukizana wubahira amategeko ya demokrasi, turashaka ubwira ku milimo n'ubwitange ku mulimo ukorera igihugu : nguwo umurongo Gahutu na Gatwa na Gatutsi mugomba gukulikira mwese.

— Bana b'abatutsi, ndahabwira mu magambo make ibyerekeye uliya mudeli mushya w'ubwandiko Gacumbabuhake n'inyenzi ze bobosesezaho.

Abaguye mu gisimu cyacukuwe na Gacumbabuhake balimo ibice bitatu :

1. Abazahitamo bakishakira gutura mu bihugu haliina, nibatureyo, bagwire, bagire Imana : isi yose n'iya twese.

2. Abazâhûka barwana (barwanisha imbunda, imiheto, ubwandiko rwihishwa, gusebya no kubeshyera Leta y'u Rwanda) bazahura n'ubumuli bwa Garde Nationale aliyo Bashikure b'u Rwanda : uli inyuma y'igihugu abo ali inyuma, kandi gutera intambara ni ubucucu

3. Abazâhûra bishakira amahoro, no kugaruka mu mahoro, muzabakira, abaturage mwese mubafashe kwicara neza muli demokrasi.

Naho mwebwe muli mu gihugu nimuhumure : abagihumye bahumuke bemere demokrasi kuko aliyo Afrika igamije; abahumutse, nimuhumure, turabashima, musigeje umulimo wo kudufasha guhumuliza abo bandi, mubumvisha ko ubuhake na cyami byazigurutswe kera.

Bamwe muli mwe bali mu milimo ya Leta : nimwitange mushimwe n'abakoresha : ni ukuvuga abakuru banyu na rubanda : icyo mubona ko kitaratungana mukivuge kuko tuli muli demokrasi. Tuli ubanyarwanda twese, aliko sinshaka ko ab'abatutsi bananira ubuvandimwe

*Kigali, kuwa 29 marsi 1964*

*Prezida wa Repubulika y'u Rwanda,*

*Gr. KAYIBANDA.*

# Demokarasi izirana n'urugomo

Banyarwanda mwese,

Baturage b'u Rwanda mwese,

Ku italiki ya 28 yanwari nababwiye ko Repubulika yacu mu nzego zayo z'ibanze, iya mbere ali amahoro mu baturage b'ibice byose n'inzego zose.

Nababwiragi ukuntu ayo mahoro twali tumazemo umwaka n'igice, cyane cyane guhera kuli Independansi yaramuze gukangwa n'impunzi zigize inyenzi, zarateye Leta ibarwanaho mwese, aliko cyane cyane ibuza utahawe ububasha bwo kugenza icyaha kugira ibyo yivangamo.

Turashimira ko Igihugu cyatwumviye, Gahutu agakomeza gushaka amahoro. Abahawe ububasha bwo kugenza icyaha, ububasha bwa gipolisi, abafite umulimo w'ubusoda, abo bakozi b'Igihugu bose turabashima ko bihatiye kurangiliza Igihugu umulimo bahawe kugikorera.

Ndashima umuturage utuliye k'ubushotore bw'inyenzi ngo agwe mu muco mubi w'urugomo.

Kuwa 28 yanwari nabibukije ko demokrasi izirana n'umuco w'urugomo.

Nimukomeze mwese mu nzira nziza yo kulinda demokrasi yacu : demokrasi izira urugomo. Ububasha buliho : hali abashinga amategeko, hali abayubahiliza n'abacamanza, n'abakozi b'Igihugu bafasha abo bayobozi ba demokrasi bose.

Demokrasi izirana n'urugomo : iryo jambo ndalibwira abaturage bose, ali Gahutu, Gatwa na Gatutsi na ba Kanyamaluanga u Rwanda rwuguruliye.

Demokrasi izirana n'urugomo : iryo jambo ndalibwira abakozi bose b'Igihugu iyo bava hakagera : abato n'abakuru.

Demokrasi izirana n'urugomo : iryo jambo ndalibwira abategeka bose : ubutegetsi babuherewe kulinda amahoro no kubwiliza abaturage bose inzira zazamura umukiro w'Igihugu, wa za Komini, w'ingo zose z'abaturage.

Demokrasi izirana n'urugomo : n'iyo urwo rugomo rwatwikilizwa uburyarya busa n'ubwa kera.

Demokrasi izirana n'urugomo : niyo mpamvu umuturage wese, n'iyo yaba muto ya cyane, agiliwe urugomo agomba kubigeza ku balinzi b'amahoro bali hafi ye : ali abategetsi, ali abacamanza. Abategetsi bose bagomba kumenya amahoro no guca urugomo bakulikiza amategeko n'umuco mwiza usanzwe.

Demokrasi izirana n'urugomo : kuko urugomo n'imvururu bihagalika amajyambere y'imilimo n'ay'ingo zanyu; urugomo n'imvururu ni umwanda mu bihugu byose, n'uwo byaturukaho wese, n'iyo babitwikiliza uburyarya ; mwabonye abateye imvururu n'urugomo muli 59, aho byabatuye : bizeye gutsindisha urugomo, imvururu n'uburyarya, basanga twese tuli maso, aliko twanga urugomo.

Demokrasi izirana n'urugomo : iryo jambo ndalibwira abarwanashyaka b'amaparti yose ali mu Gihugu. Bagomba kugira amahoro mu ishyaka ryabo : naho ubundi ntabwo Igihugu na Leta ya Repubulika byaryemeramo ishyaka ryaryo.

Demokrasi izirana n'urugomo : Iryo jambo ndaryibutsa inama zose, ali iza Parti, ali iza Komini, ali iz'abategetsi bakoresha abaturage, ali Inteko Nkuru, ali Inama ya Leta. Izizandereyemo ishyaka ry'amahoro niziyakwize mu zindi.

Demokrasi izirana n'urugomo : mubukire no mu bukene; cyane iyo Igihugu nk'icyacu kimilije imbere gushaka ibyakizamura.

Demokrasi izirana n'urugomo : umunyamahoro akwiliye kubyubahirwa, umunyarugomo n'umunyamvururu amenye ko afasha inyenzi, cyangwa ko ali icyitso cyazo : umunyarugomo n'umunyavururu amenye ko aba abereye inyenzi icyitso n'inzira.

Demokrasi izirana n'urugomo : umunyarugomo n'umunyavururu ajye aregerwa abategetsi nabo babisuzume, nibasanga ali ukuli abihanirwe bakulikiza amategeko ugenga umuco afatiwemo.

Demokrasi izirana n'urugomo : utinya kuregera abategetsi aba atarumva demokrasi. Aliko haliho no kurega by'urugomo : kurega ibitali byo ali ukubeshyera undi, cyangwa ali ugucumba amahali n'inzangano.

Demokrasi izirana n'urugomo : igihe hatu umuturage ucumbeta amahali n'inzangano, aba atakaza umwanya wo gukorera Igihugu, wo gukorera urugo rwe, wo kungura demokrasi muli Repubulika : aba yigira icyitso cy'inyangarwanda z'inyenzi. Ntihakagire uwita undi inyenzi kuko ali igitutsi : namubonaho ubunyenzi nabyereke abategetsi bagenewe kubisuzuma, maze yisubilire ku mulimo we.

Demokrasi izirana n'urugomo : mumaze kumva mwese ko inyenzi ali icyo zikulikiranye mu bitero byazo : kuko urugomo n'imvururu by'ica igihe cy'amajyambere y'Igihugu n'abaturage bacyo.

Banyarwanda mwese : mbibukije iyo ngingo kuko muli demokrasi amahoro ku baturage bose ali ingingo y'amajyambere igomba kwitabwaho. Kwilinda urugomo n'imvururu ni itegeko ku muturage wese, ali umuto ali umukuru, ali umutegetsi ali n'utaliwe.

Nta gihe tutahawiye abacamanza bose kugira umwaga cyane cyane kuli iyo ngingo ikomeye yo kuremya amahoro mu baturage. Nta gahato Leta yashyizeho ngo umuntu abe mu iparti iyi n'iyi : icyangombwa kuli bose ni ukworoherana, kwemera no gukuliliza amategeko, gutangaza mu kuli ikidatunganye, kuboneza programu igiye muli demokrasi : aliko ukanga amahoro, nta kureba parti alimo agomba kubihanirwa, kuko guhunga urugomo n'imvururu ali itegeko ku muturage wese.

Ndashimira cyane abategetsi bose n'abaturage bose bihatiye kurwanya urugomo Igihugu cyatewemo n'ibitero by'inyenzi; ndashima umurwanashyaka wese wahagurukiye kuremya amahoro nta rugomo, nta mvururu, anyuze mu nzira y'amategeko y'Igihugu. Umunyarugomo wese n'umunyamvururu urafasha ubugome n'uburyarya bw'inyenzi atabizi.

Nimukomeze amajyambere ya Repubulika n'ay'ingo zanyu, muhorane n'amahoro y'Imana.

*Kigali, kuwa 10 avril 1964*

*Prezida wa Repubulika y'u Rwanda,*

*Gr. KAYIBANDA.*

# BATURAGE MURAMENYE ! MWITONDERE LUNARI Y'IKI GIHE : FPR na UPR ZIYISE INKOTANYI.



**3.500.000 réfugiés Tutsi ou un chiffre plutôt extravagant.**

*Mirasano Célestin*
*B.P. 126 GISENYI.*

**Le F.P.R. et ses jumeaux dont l'U.P.R. regroupant les « Inkotanyi » sont des mouvements négro-nazis assoifés de sang et de pouvoir.**

Les INKOTANYI continuent à marquer des points dans l'art du mensonge, de l'intoxication et de la désinformation.
Ce comportement perfide n'est pas étonnant pour qui connait l'UNAR des années 1960. Sous le sohriquet — Union Nationale Rwandaise — se cachait et se cache encore un racisme hitlérien mais pour tromper le monde, ils se disaient révolutionnaires et nationalistes en qualifiant de fantoches et de réactionnaires les partis de masse anti-monarchistes et anti-féodaux.

Le résultat fut tel que les pays communistes d'alors se rangèrent derrière ce parti de démagogues minoritaires et combattirent sans réserve les partis de la majorité. Il est vrai que les disciples de Marx et de Lénine privilégiaient la dialectique démagogique et stérile au détriment des intérêts des masses populaires. Le résultat est aujourd'hui connu !

L'UNAR de 1990, sous le sobriquet du « Front Patriotique Rwandais » cette fois, a changé de stratégie et pour parvenir à ses sombres fins, elle se fait chantre de la démocratie. Cependant au regard de son programme, il s'agit de la « démocratie populaire » actuellement exécrée par tous les peuples du monde à cause de l'autoritarisme, du dirigisme, du népotisme et de la dictature qu'elle engendre ainsi que de ses déboires en matière économique et sociale.

Les tenants obscurantistes de cette idéologie surannée sont sans aucun doute les dictateurs de Tripoli et de la Havane, maîtres à penser des INKOTANYI. Leur soutien matériel et idéologique à la cause des INKOTANYI n'est plus à demontrer.

Le choix de la démocratie à la cubaine semble anachronique en 1990 au moment où justement tous les peuples cherchent à s'en défaire.

Mais le Front Patriotique Rwandais ne peut faire autrement car c'est le seul système qui étouffe et piétine la majorité en toute facilité. Les INKOTANYI ont donc peur des urnes et le monde doit savoir que ces gens sont uniquement des assoiffés de sang et de pouvoir.

L'intoxication et la désinformation des INKOTANYI que le monde connaît depuis 1988 n'est qu'une composante intégrale de l'idéologie de ce mouvement revanchard, dépourvu des règles élémentaires de la morale humaine.
Ce qui est écœurant en tout ça, c'est que l'opinion occidentale — que je croyais mature avale toutes ces balivernes sans discernement.

Voici, pour illustrer cette idéologie crapuleuse, l'un des mensonges avancés par les INKOTANYI ces derniers jours. C'était dimanche 21 novembre 1990 à 21 h 00 (heure de Kigali) quand un journaliste de la T.V. zaïroise lança l'intoxication suivante : *« L'Afrique compte 6 M** de réfugiés dont 3,5 M de Rwandais ». Et d'ajouter que ces 3,5 M de réfugiés Rwandais sont recensés par le H.C.R.
Incroyable, plus d'1 réfugié sur 2 en Afrique est Rwandais !

Un fait est certain : le Rwanda possède ses émigrés vivant dans les pays limitrophes.
Le Rwanda ayant toujours été surpeuplé, du moins en rapport à ses voisins, le Colonisateur le considérait comme un réservoir de main d'œuvre. D'où le départ forcé des rwandais vers les régions limitrophes (Uganda, Zaïre, Tanzanie) pour les mettre en valeur.

D'autres Rwandais ont émigré pour fuir les travaux forcés et la chicotte du régime féodo-monarchique tutsi. Il y en a aussi qui partirent de leur gré pour chercher du travail (*abapagasi*) du temps d'un Uganda prospère. Certains d'entre eux s'installèrent définitivement mais d'autres allaient et revenaient.

Un nombre infime de réfugiés Tutsi par rapport aux émigrés est parti en 1959 — 1963 en fuyant la révolution sociale et démocratique.
Enfin, considérons l'histoire : le pays perdit, pendant la période coloniale un territoire d'une superficie égale à celle du Rwanda actuel au profit surtout de l'Uganda et du Zaïre. Et ce territoire perdu n'était ni une réserve d'animaux ni un désert sablonneux : il y avait des hommes et ces hommes-là y sont tous restés !

De tout cela, certaines questions méritent bien être discutées :

1. Les INKOTANYI considèrent-ils que émigré = réfugié ? L'opinion internationale et les pays voisins du Rwanda, l'entendent-ils de cette même oreille ?
2. Les Rwandis restés dans l'ancien territoire du Rwanda ne sont ni émigrés ni réfugiés. Si tel était le cas, les pays qui les hébergent et qui sont les leurs, nous rendraient à la fois les hommes et la terre. Une terre et des hommes que le Rwanda n'a jamais réclamé, au profit de la paix entre les hommes et en vertu des clauses de l'O.U.A. sur le respect des frontières héritées de la colonisation.
3. Le H.C.R. a-t-il procédé à un recensement indépendant des réfugiés rwandais sans se laisser uniquement berner et intoxiquer par les INKOTANYI ? Si oui, ce chiffre phénoménal de 3,5 M est-il en proportion avec le nombre de réfugiés enregistrés en 1959 – 1962 par cette organisation ? (de source du H.C.R. à Kigali, la *Relève n° 152* cite 441.200 réfugiés répartis dans les pays limitrophes).
4. L'effectif de la population Tutsi en 1960 est bien connu en partant du nombre d'habitants que comptait le Rwanda à cette époque. Le Rwanda était en effet habité par 2.964. 940 âmes, soit 377.290 tutsis (14%).

Pour que le nombre de réfugiés puisse s'élever à 3.500.000 habitants en 1990, établissons trois hypothèses :

(1) 1/3 des tutsis — soit 125.760 — a fui le Rwanda en 1960. Ils seraient avec un taux d'accroissement de 3,7%, environ **377.280** en 1990.

(2) La 1/2 des tutsis — soit 188.645 — se sont exilés en 1960. Ils seraient avec le même taux, environ **565.935** réfugiés aujourd'hui.

(3) La totalité des tutsis — soit 377.290 — s'est exilé en 1960. Ils seraient

(*) M = millions.

actuellement 1.131.870, ce qui est loin du chiffre fictif de 3.500.000. Or tous les tutsis ne sont pas partis. Si le nombre de réfugiés tutsi s'élevait à 3.500.000 aujourd'hui; cela suppose qu'il y aurait eu plus de 1.000.000 d'exilés en 1960 au moment où l'effectif tutsi total était de 377.290!!

Faisons une remarque avant de continuer:

le nombre de Hutus exilés en 1960 est insignifiant. Seuls quelques protégés de la monarchie ont pu suivre le Roi déchu. L'effectif des réfugiés de 1973 ne comprend que quelques dizaines d'intellectuels et d'étudiants tutsi. Pour dire que le nombre de Hutus exilés en 1960 additionné à celui de 1973 ne comprend que quelques dizaines d'intellectuels et d'étudiants tutsi. Pour dire que le nombre de Hutus exilés en 1960 additionné à celui des réfugiés tutsi de 1973, ne peut en aucun cas influencer l'effectif des exilés tutsi en 1960 sachant également qu'un bon nombre est revenu se réinstaller.

Quelle est donc l'hypothèse la plus vraisemblable des trois?

- Le Rwanda ne s'est pas vidé de la totalité de la population Tutsi en 1960. La preuve est que les tutsis continuent à représenter 14% de la population. Et si la moitié des Tutsis avait fui en 1960, ce pourcentage aurait chuté à 7%, ce qui est également invraisemblable.
- Admettons que le 1/3 des tutsis soit parti en 1960, portant ainsi à 377.280 le nombre des réfugiés en 1960. Ce chiffre parait vraisemblable et se rapproche à peu près des statistiques détenues par le H.C.R. (441.200) à Kigali.

5. En grossissant démesurément le nombre de réfugiés, les INKOTANYI cherchent à atteindre les objectifs fallacieux dont notamment les suivants:

   - Ecarter le complexe de la minorité.
   - Faire frémir l'opinion internationale et l'amener à épouser leur cause (comme c'est actuellement le cas).
   - Récolter des fonds à travers le monde sous prétexte d'aider une population importante de réfugiés, mais en réalité pour acheter des armes.
   - Rwandiser les éleveurs Hima nomades de l'Ankole après avoir exterminé la majorité Hutu.

6. Mais en réalité d'où viennent les 3.500.000 réfugiés que les INKOTANYI brandissent à la face du monde? Il s'agit tout simplement:

   a) des rwandais qui habitent les territoires qui appartenaient au Rwanda.

   b) des émigrés déjà cités partis bien avant la révolution de 1959.

   c) des éleveurs Hima ugandais à part entière.

   d) enfin, une frange infime de tutsis réfugiés en 1959.
   Ces réfugiés comprennent parmi eux des tutsis extrémistes et nostalgiques qui ne veulent que le pouvoir en exterminant une bonne partie de la composante bantou.
   Ils sont parfois très riches ou détiennent des postes de responsabilité dans l'administration militaire et civile de l'Uganda, du Burundi, du Zaïre voir même de la Tanzanie.

Le monde devrait savoir dès à présent que le Front Patriotique Rwandais et ses jumeaux (UNAR, ABADAHA, UPR, RADER etc.) sont des mouvements négro-nazis assoiffés de sang et de pouvoir.

# MBE KANGURA KO UKATAJE, NONE WAZATAKAZA ABATAKWANGAGA?

Kubona inama ya guverinoma iterana, Minisitiri w'Ubutabera agasaba ko biyama ibinyamakuru bimwe na bimwe, bigaragaza ko itangazamakuru ryigenga riteye impungenge abategetsi bamwe na bamwe.

*Kangura* ntiyaba iri mu binyamakuru byamaganwe? Byaba bibabaje cyane. Abasomyi benshi bayihera abagabo, icyakora harimo abibaza niba umurimo wayo iwukora neza, niba ifite umurongo igenderaho cyangwa se niba ikorera mu kajagari. Abandi bibaza niba abayandikamo batekereza ku ngaruka inyandiko zabo zishobora gutera, cyangwa se niba bandika bagamije izo ngaruka nyine. Tube nka ya nyamaswa yavuze iti «twisuzume» maze duhere ku nimero za *Kangura* zasohotse zose, turebe niba ari ikinyamakuru gikwiriye kwisubiraho.

Hari abavuga ko *Kangura* yaje itera ivumbi, icanye maremare mu muvuduko udasanzwe, nibwo abategetsi bahagaritse umushoferi wayo bati «have rwose, akariro gake na feri». Shoferi yarahagaze, afata igihe gihagije arahuguka. Ariko aho yongeye guhagurukira, noneho si ukugenda araguruka.
Abantu bakibaza bati «ese uriya mugabo azagarukira he? Ese ko agenda kuriya, yikorera ku giti cye, cyangwa afite abamuyobora?» Abandi bati «ese abakorana nawe babona ari muzima, babona atazakora agisida ikamuhitana bitari ugufungwa gusa?»

Uwo mugabo NGEZE nanyarukiye iwe, turaganira, nsanga uriya muvuduko awuterwa no gukunda urwamubyaye. Navuye iwe mfata nimero za *Kangura* zose nongera kuzisoma nitonze, mbona ko atagamije guteza imvururu mu Banyarwanda, ko ahubwo asa n'ushaka kubakura muri kwa «gukira kwibagije gukinga», no kuhibutsa ko tugomba gukaza umurego wo kubumbabumba amahoro n'ubumwe byo nkingi y'amajyambere.

Icyakora nasanze nanone afite agakosa ko kuvanga amakuru no kurwanya abantu bamwe ku giti cyabo. Nawe azi gushishoza, azi kandi ko nta mugabo umwe, ntiyanga abamugira inama. Ubwo yemeye ko iyi nyandiko isohoka, twizere ko n'ako gakosa azagakosora. Ikimurengera ni uko twizi twese ko mu ntambara imitwe y'abantu ishyuha n'itangazamakuru rigafata isura y'intambara rikarwana bigatinda.

Hari ibyiza byinshi tutakwirengagiza ko *Kangura* yagejeje ku basomyi bayo. Sinirirwe mbitindaho kuko abasomyi babizi akaba ari nayo mpamvu bakunda iki kinyamakuru; ikindi kandi nzi ko abantu bakunda kwisomera amakuru mabi. *Kangura* nayo ntiyatezutse kuyabagezaho. Nko mu nimero za mbere eshatu, yibanze ku bya

Kajeguhakwa na Kigeli. Usanga zari zigamije kubamenyesha ko umwami wahoze ari uw'u Rwanda agiye kugaruka, akaza muri za «stade» tukamubyinira. Ubwo zanatwibutsaga ko twari twugarijwe na za ngegera mwese, nako abenshi mudakunda. Abarwanyaga *Kangura*, bavugaga ko NGEZE Hassan yari umunyamatiku, ko yandikaga ibyerekeranye n'urwangano yari yihariye hagati ye na ba RAVI na Kajeguhakwa. Ibyo ngo byari ukurangaza abaturage. Ndetse nyuma ya nimero ya gatatu, yafungiwe ko ngo yandikaga ibyashoboraga guteza umwuka mubi hagati y'amoko. Nyamara uko byagenze murabizi, ahubwo ubu ibinyamkuru bimwe (nk'*IJAMBO Nº 10*) bisigaye bimwita umuhanuzi, ngo ni «héros national» wari ukwiye kubihemberwa.

*Kangura nimero ya kane* yanditswe ibyahanuwe bitangiye gusohora. Nta busharire bwari muri iyo nimero, uretse ko NGEZE yagaragazaga ko yafungiwe akarengane, ari nabwo yatangiye kwibasira abacamanza bamwe na bamwe (cyane cyane uwitwa NKUBITO) asa nk'aho ari bo yivuganye. Aha turabona ko NGEZE yaba yaritiranyije abacamanza (abantu ku giti cyabo) n'amategeko bagenderaho. Mu by'ukuri ndakeka ko atari umuntu runaka ufunga, ko ahubwo hari itegeko rihana. Kandi biramutse bitaragenze gutyo, ntabwo *Kangura* ari ikinyamakuru cyasimbura inkiko NGEZE akwiye kuregeramo abo bantu ku giti cyabo. Ntabwo akwiye kwitwaza ko yagiriye neza igihugu ngo yihembe guharabika abantu mu kinyamakuru yashinze, ayo siyo makuru Abanyarwanda bashaka.

Icyaba cyararakaje NGEZE cyane, ni uko yafunzwe adatangaje ibyo yari azi byose, kandi umuntu akabona ko n'iyo adafungwa izo mvururu zitari kuba hagati y'amoko.
Abanyarwanda ubu barajijutse, ntabwo inyandiko (n'iyo yaba ikanyaze ite) yatuma basubiranamo kandi bazi aho amahoro n'ubumwe bibagejeje. Ikibigaragaza ni uko n'intambara y'Inkotanyi ziganjemo Abatutsi itatumye amoko asubiranamo. None se twavuga ko ifungwa rya NGEZE ari ryo ryatumye Abanyarwanda bitonda? Oya.

Ikindi kigaraga ni uko *Kangura*, n'ubwo idashyigikiye ivangura ry'amoko, isa n'idashyigikiye ivanga ry'ayo moko. Yego n'ubundi iryo vanga ryarananiranye, ariko *Kangura* yo isa n'idashyigikiye Abatutsi na gato. Ibyo ndabihera cyane cyane kuri ariya mategeko yasohotse muri nimero ya gatandatu, nk'irya kane rivuga ngo «Buri Muhutu agomba kumenya ko buri Mututsi ari indyarya, ko akorera guteza imbere Gatutsi gusa». Nk'ibi se ni nde wabyemera? Ubwo se muri iki gihe tugezemo, *Kangura* ishaka kutwemeza ko hariho ubwoko bubi n'ubwiza? Ubwo se twaba dutaniye he na ba bazungu bo muri Afurika y'epfo? Ntawe uyobewe ko Abatutsi bose atari babi, kandi ko Abahutu bose atari beza. None se NGEZE iyo aza kuba yaravutse ari Umututsi yari gusohora ririya tegeko? Sinabihamya.

Muri iyo nimero ya gatandatu, NGEZE yagarutse kuri ba bacamanza, ndetse asingira n'abaminisitiri bamwe atibagiwe n'uwo bita «Muvoma»
Uretse ko tutaramenya aho uburenganzira bw'umunyamakuru wigenga bugarukiye, turebye ukuntu yasabye «byihutirwa» Umukuru w'Igihugu guhindura za minisiteri, twabona ko ari ugutinyuka gukabije, ari na cyo cyatumye mvuga ko *Kangura* ikataje. None se ubwo iki kinyamakuru cyaba cyizera nde?

Aha ndabona ko cyari gikwiye kugabanya umurego kimwe n'ibindi binyamakuru byigenga mu Rwanda. Umva amakuru ntabwo abuze; none se kwandika ko runaka adashoboye akazi, nk'ayo ni amakuru yubaka kandi afitiwe ibimenyetso? Ese umuntu ushoboye akazi 100% mwamutuma *Kangura* yamukura he?
Nkaba nasaba NGEZE gukomeza gushakashaka nk'uko byagaragaye ko abishoboye, ariko agatungira agatoki ubutegetsi gusa, ntashake no gukora akazi kabwo.

Hari n'abibaza bati ese ikibazo cy'Inkotanyi nikirangira, *Kangura* izandika iki? NGEZE azabona amakuru, dukurikije umurava agaragaza abona nk'amateregaramu kandi atajya agira kopi.
Icyo *Kangura* izirinda ni ukubwira abantu ngo nimukanguke murwane, cyangwa ngo nimwange runaka. Agatotsi kari kayirimo ni ako kwitiranya abantu ku giti cyabo n'amategeko bagenderaho. Naho abavuga ngo *Kangura* ishyigikiye Leta ya HABYARIMANA, bo turaberuriye ni byo. Ahutwo utayishyigikiye ntazongere no kudusomera ikinyamakuru. Gifite umurongo kigenderaho: gushyira ahagaragara amafuti cyabonye kandi gifitiye gihamya. Naho abashyigikiye wa mushoferi wayo, ni abanga ayo mafuti nkawe, kandi ni benshi.

*Umusomyi wa KANGURA.*

# TURACYABESHYUZA INKOTANYI.

Imwe mu mpamvu Inyangarwanda zitwaje zitera Igihugu cyacu ngo ni uko u Rwanda rutitaye ku kibazo cy'impunzi: ntaho bishingiye.

Njye ku giti cya njye nabera umugabo Umukuru w'Igihugu cyacu Milita Jenerali Majoro HABYARIMANA Yuvenali.
Dore ibyo niboneye ubwanjye:

**Mu ruzinduko rwa mbere Umukuru w'Igihugu yagiriye mu Budage bw'iburengerazuba mu kwezi kwa 3/1977 (dore hashize imyaka 14 — Repubulika ya kabiri nibwo yari igitangira) yakiriye Abanyarwanda bose bari mu Budage. Aho yatwakiriye twari nka 30, ku buryo yaramutsaga buri wese amuha umukono, kandi ari ko atubaza uko tumerewe, ibibazo n'ingorane dufite. Twari abantu b'ingeri zose (abanyeshuri, abakora sitaje (stage), abakozi etc.)**

**Ageze k'uwitwa NDEJURU Aimable (waba yarigize impunzi), Umukuru w'Igihugu amubaza amwinginga (nari mpagaze aho hafi) ibi bikurikira:**

— ***Watashye, utinya iki ko mu Rwanda ari amahoro?***
— ***Habuze iki ngo utahe; ukimbwire rwose njye nkwijeje ko wataha, niba hari ikibuze ukimbwire.***

**Ubwo nyiri ukubwirwa yabuze icyo asubiza, amubwira ko hari amasomo agikurikiranye, kandi ubwo yarakoraga ari porofeseri mu ishuri rikuru rikomeye ryo mu Budage.**

**Murumva namwe ko igihe Umukuru w'Igihugu abwiriye umuntu mu ruhame burya aba abwira bose mabwo aba abwira umuntu umwe gusa.**

None aho igihe kigeze, uwo muntu wabwirwaga yaratashye? Nta bandi se baba barumviye aho ngaho?

Icyo gihe ndetse mu ijambo Umukuru w'Igihugu yatubwiriye aho (hari abanyamakuru ba Radiyo-Rwanda na A.R.P. ((*Agence Rwandaise de Presse*) (*barebye muri archives z'uwo mwaka babisangamo*), yavuze ko iby'amoko n'uturere twabirenze, kuko nta n'umwe wahisemo kuvukira aha n'aha, cyangwa ngo ahitemo kuvuka ari uwo mu bwoko ubu n'ubu.

Nkaba mbona rero biriya bihuha inyangarwanda zikwije ntaho bishingiye. Kuvuga ngo u Rwanda ntacyo rwakoze mu bikorwa by'amajyambere nabyo ni ukubeshya; ikimenyimenyi ni uko kuva Repubulika ya kabiri yashingwa (cyane cyane mu myaka 1977 — 1980), u Rwanda rwateye intambwe ndende cyane ku buryo Abanyaburayi ahubwo bari bafite impungenge ko u Rwanda rwiruka cyane bikabije, birenze urugero.
Ndetse nko mu Budage, kuva icyo gihe bahoraga berekana kuri televiziyo y'aho ishusho nziza y'u Rwanda, bavuga ko u Rwanda rugomba kuba urugero rw'ibihugu bitaratera imbere mu majyambere. (On présente le Rwanda comme modèle de développement pour les pays sous-développés).
Ubu ku isi yose, cyane cyane Abanyaburayi, yewe n'Abanyamerika wasangaga babariniza aho u Rwanda ruhereréye, bose bashaka guhurura ngo baze kwibera mu Rwanda.
Amahoro yari mu Rwanda ni nk'igitangaza (miracle) (byose kandi tubikesha Perezida HABYARIMANA Yuvenali), kuko nta handi nari ndabona kuri iyi si dutuyeho hashira imyaka irenze 15 nta kantu k'imvururu kahabaye. Uwaba azi igihugu nk'icyo ku isi azakitubwire.

Abo banyaburayi rero batangarira u Rwanda bavuga ko ibyo bagezeho mu myaka ijana (100), u Rwanda rushaka kubigeraho mu myaka makumyabiri (20) (kandi sibo gusa, muzitonde mubare umubare w'abakuru b'ibihugu bakandagiye i Kigali cyangwa izindi délégations).

Iyo ntambwe n'iryo shema tubikesha Repubulika ya Kabiri. Reba nawe ukuntu u Rwanda rwari rumaze kumenyekana neza kuri uyu mugabane w'Afurika (ni ruto, ariko rukomeye ku ibanga ryarwo ari wo muco bose ku isi batangarira, ahuhwo wasanga u Rwanda ari yo ya paradizo bavuga muri bibiliya).

Milita Umukuru w'Igihugu cyacu mukomere ku ntego yanyu mwiyemeje (crega ni igihango). Abanyarwanda bazi gushyira mu gaciro, batagira umurengwe, bose baragushyigiye kandi bazabikomeza.

Ndangije nshimira abazagira icyo bongera kuri iyi nyandiko n'ubwo ari ngufi cyane.

*Victor HABIYAMBERE*

*BUSORO/NYAMYUMBA/GISENYI.*

---

**Kajeguhakwa Valensi yarwaye ubuhe bwoko bw'ibikanu?**

**Yatorotse anyuze muri Zayire yambukiye kuri Goma. Yaje gutunguka muri Uganda. Uwo ni Kajeguhakwa Valens. Mbere yo kuhafata yatsinze inka, abwira umunyagikari ko ayibagiye imbwa ye. Akomeza amubwira ko zizajya gushira yahindukiye.**
**Ubu inyama zarashize, imbwa isigaye yibaza ubwoko bw'ibikanu shebuja yaba yararwaye bituma amara iki gihe cyose atarakebuka. Dore icyo ni kimwe mu bimenyetso byerekana ko Inkotanyi zari zizeye gufata u Rwanda mu minsi mikeya none amasinde aranze abaye ikigunda.**

*Issa NYABYENDA.*

## IMPUNZI ZABA ZARATEWE N'IYI NTAMBARA ZIRASHAKIRWA AHO ZITARI:

Muri iyi minsi abanyeshuri b'Abanyarwanda biga kuri Goma barimo abashyizwe ko malisiti y'impunzi. Inkuru yarumvikanye nyamara bamwe banga kwizera amatwi yabo yayakiriye. Umuntu utaha mu gihugu cye yaba impunzi ate? Ibidashoboka byarashobotse.

Mu by'ukuri, abanyeshuri banditse kuri ayo malisiti bemeza ko bahabwa amazayire ibihumbi mirongo itatu. Bakabwirwa ko ari ayo kubatasha mu bibazo bahuye nabyo kubera iyi ntambara. Kandi hakaba hatoranywa abanyeshuri bakomoka mu maperefegitura ya Kigali, Butare, Gitarama, Byumba...

Ikindi ni uko ubishatse atanga fotokopi (photocopie) y'irangamuntu ye, amafoto abiri magufi, maze agasinyira ko abaye impunzi n'impamvu ibimuteye. Nyiri ukubikora yemererwa kuzajya ahembwa amadolari magana atanu ku kwezi. Uwo mushahara rero ushobora kuba ari uwo kureshya Abanyarwanda ngo babe impunzi.

Abasesenguzi b'ibyo bintu bemeza ko ayo malisiti agamije kwereka amahanga ko ubutegetsi buriho budakunzwe na rubanda. Kubera ko nyine ibuhunga.
Ariko se kugira umuntu impunzi ubanje kumushukashuka murabona bidateye kwibaza? Murabona bidateye kwibaza niba H.C.R. (Umuryango wita ku mpunzi) ibereyeho gutuma habaho impunzi mu buryo butajyanye n'uburenganzira bw'ikiremwamuntu?

*Issa NYABYENDA.*

# HATEGEKIMANA JUSTIN YABA ATISHIMIYE IMIKORERE YA BAMWE MU BAVUGIRA KURI RADIO-RWANDA.

*HATEGEKIMANA Justin*
*Commune KAYOVE*
*GISENYI.*

*GISENYI, kuwa 7 Ukuboza 1990.*

*Uburyo bwo kurwanya «IMPUHA»:*
Intwaro ya mbere «*ORINFOR*»,

*Muri iyi minsi igihugu cyacu cyatewe n'abanzi baturutse mu Bugande, abantu benshi batangajwe n'ukundu Radiyo-Rwanda itigeze ikora programmes zihuye n'ibihe turimo. Rwose biteye isoni kubona buri gihe Perezida wa Repubulika ariwe ubwira abaturage aho ibintu bigeze muri za disikuru yagiye avuga. Uretse inshuro imwe abanyamakuru ba Radiyo-Rwanda bagiranye ikiganiro n'Umukuru w'Igihugu (bonyine), hari ikir.!! gihe bigeze basaba kubonana nawe?*

*Twese nzi ko Perezida wacu aba ashaka kutubwira uko ibintu bimeze. Nawe se habure umunyamakuru n'umwe wakwibwiriza ngo akore «éditorial» mbere y'amakuru (ay'ikinyarwanda n'ay'igifaransa)!! Iyo ngeso yo guhishahisha ibintu ku bushake niyo ikurura impuha. N'ubwo bamwe batangiye kwibaza bati «finalement impuha ni iki?». Ikintu cyose gisigaye kivugwa kikitwa impuha!!! Mbabwije ukuri ko ntawe ushobora kubuza abaturage kuvuga icyo bashaka kuko nayo ni demokarasi. Ikibi ni ugusebanya*

